# KVÆÐI

UM

# ORMIN LANGA

AV

JENS CHRISTIAN DJURHUUS.

TÓRSHAVN.
H. N. JACOBSENS BÓKHANDIL.
1906.

# Ormurin langi.

---

1.

Viljið tær hoyra kvæði mítt,
viljið tær orðum trúgva,
um hann Ólav Trygvason,
hagar skal ríman snúgva.

Niðurlag:
Glymur, dansur í høll.
Dans sláið í ring!
Glaðir ríða Noregs menn
til Hildar ting.

2.

Kongurin letur snekkju smíða
har á sløttum sandi;
Ormurin langi størstur var,
sum gjørdist á Noregs landi.

3.

Knørrur var bygdur á Noregs landi,
gott var í honum evni;
átjan alin og fjøruti
var kjølurin millum stevna.

4.

Forgyltir vóru báðir stavnar,
borðini vóru blá;
forgyltan skjøld í toppi hevði,
sum søgur ganga frá.

5.

Kongurin situr i hásæti,
talar við sínar dreingir:
»Vit skulu sigla tann salta sjógv,
tað havi eg hugsað leingi.«

6.

»Berið nú fram tey herklæðir
við brynjum og blonkum brandi;
síðani leggið frá landi út,
og siglið við Noregs landi.«

7.

Fróðir og glaðir sveinar mæltu:
»Harri, vit skulu tær fylgja;
umenn tú fert í frið ella strið,
vit óttast ei bratta bylgju.«

8.

Har kom maður á bergið oman
við sterkum buga í hendi:
»Jarlurin av Ringaríki
hann meg higar sendi.«

9.

Kongurin so til orða tekur
bæði við gleði og gamni:
»Sig mær satt, tú ungi maður,
hvat ert tú nevndur at navni?«

10.

»Einar skalt tú nevna meg;
væl kann buga spenna;
»Tambar« eitur mín menskur bogi,
ørvar drívur at renna.«

11.

»Hoyr tú tað, tú ungi maður,
vilt tú við mær fara,
tú skalt vera mín ørvar-garpur,
Ormin at forsvara.«

12.

Ganga teir til strandar oman,
ríkir menn og reystir;
lunnar brustu og jørðin skalv,
teir drógu knørr úr neysti.

13.

Vunda upp síni silkisegl,
út í havið ganga;
so er sagt, at kongurin
hann stýrdi Orminum langa.

14.

Hetta frættist víða um land,
at Noregs menn teir sigldu;
Dannemarks kongur og Svøríkis kongur
ráðini saman hildu.

15.

Dannemarks kongur og Svøríkis kongur
ganga saman í ráð,
hvussu teir skuldu Noregs kong
skjótt av døgum fá.

16.

Senda boð til Eirik jarl,
— vænur er borin til evna.
»Hann skal fylgja í ferðini við
sín faðirs deyð at hevna.«

17.

Eirikur gongur for kongar inn
við brynju og reyðum skjoldi;
»Olavur kongur av Noregi
mín faðirs deyða voldi.«

18.

Jarlurin stendur á hallargólvi,
blankt bar spjót í hendi;
»Olavur kongur síggja skal,
eg hvast mót hvøssum vendi.«

19.

Ganga teir tíl strandar oman,
— fagurt var tað lið —
Dannemarks kongur og Svøríkis kongur,
og Eirikur jarl tann triði.

20.

Tríggir gingu skipaflotar
út av Oyrasundi;
Jarnbardur í odda sigldi,
jarlurin stýra kundi.

21.

Dannemarks kongur til orða tekur,
letur so orðini greiða:
»Hann, ið Ormin langa tekur,
skal hann við ognum eiga.«

22.

Eirikur hugsar við sjálvum sær:
»Tó at tú manst tað royna,
tú vinnur ikki Ormin langa
við danskari makt aleina«.

23.

Mælti tað Svøríkis kongurin,
hann helt á brýndum knívi:
»Eg skal Ormin langa taka,
umenn tað kostar lívið.«

24.

Eirikur stendur á breiðum bunka,
klæddur í skarlak reyða:
»Tú tekur ikki Ormin langa,
fyrr síggi eg tín deyða.«

25.

Eirikur talar til sínar menn:
»Kempum munu tit møta;
standið væl og manniliga,
tí blóðug verður gøta.«

26.

»Noregs menn á kongins knørri
kunna væl beita knívi;
gangið væl fram í hørðum stríði,
ella vit lata lívið.«

27.

Eirikur talar til Finn hin lítla:
»Tú skalt hjá mær standa;
tú skalt verja sjálvan meg,
umenn eg komi í vanda.«

28.

Løgdu teir á sundið út;
bíðaðu teir har leingi;
longdust eftir norskum knørrum,
at berjast mót Noregs kongi.

29.

Løgdu teir skip við oynni inn,
ætlaðu sær at vinna;
hildu vakt bæði nátt og dag,
Normenn vildu teir finna.

30.

Nú skal lætta ljóðið av,
eg kvøði ei longur á sinni;
nú skal taka upp annan tátt;
dreingir, leggið í minni!

31.

Ólavur siglir í Eysturhav,
ætlar heim at fara;
tá ið hann kom í sundið fram,
hann sær ein skipa-skara.

32.

Høvdingar tríggir á landi standa,
hyggja út so víða,
sunnan síggja teir knørrin prúða
eftir havi skríða.

33.

Dannemarks kongur til orða tekur:
»Alt mær væl skal ganga;
Krist signi míni eygur tvey,
nú síggi eg Ormin langa.«

34.

Eirikur stóð har skamt ífrá,
talar til sínar menn:
»Kongurin av Dannemark
hann sær ikki Ormin enn.«

35.

Har kom fram ein størri knørrur,
dreingir undraðust á;
Svøríkis kongur til jarlin talar:
»Nú man eg Ormin sjá.«

36.

»Leggið nú skip frá landi út,
árar í hendur taka;
latið ei Ólav sleppa so;
fáan hann heldur sín maka.«

37.

Eirikur hyggur í havið út,
talar til sínar menn:
»Tað svørji eg við sannan Gud,
teir síggja ei Ormin enn.«

38.

Dannemarks kongur og Svøríkis kongur
halda á skefti reyða;
»Eirikur jarlur ræddur er
at hevna sín faðirs deyða.«

39.

Vreiður var tá jarlurin,
hann mælir av illum sinni:
»Annað skal enn orðabrask
Noregs menn at vinna.«

40.

Eirikur stendur á grønum vølli,
tekur nú til at ganga:
»Verið nú snarir á skipa-bunka,
nú síggi eg Ormin langa.«

41.

Allir sóu tá Ormin koma,
allir undrast á hann;
av silki vóru seglini,
og stevnið i gulli rann.

42.

Løgdu teir seg í vegin fram
bæði við svørðum og spjóti:
Normenn sóu á Orminum,
teir ivast at halda ímóti.

43.

Olavur talar til sínar menn:
»Dýrt skulu teir meg keypa:
ongan tíð tá ræddist eg stríð,
í dag skal eg ikki leypa.«

44.

»Leggið nú skip í stríðið fram,
segl á bunka strúka;
tað skal síggjast, at Noregs menn
teir kunna væl svørðini brúka.

45.

Úlvur reyði í stavni stendur;
gott var í honum evni:
»Leggið ei Ormin longri fram,
sum hann hevur longri stevni.

46.

Kongurin stendur í lyfting aftur;
í skarlak var hann klæddur.
»Nú síggi eg, mín stavna-maður
er bæði reyður og ræddur.«

47.

»Kongur, tú sást meg aldri so ræddan,
eg tordi væl á at herja;
goym tú lyfting so væl í dag,
sum eg skal stavnin verja.«

48.

Vreiður var tá kongurin;
Úlvur til orða tekur:
»Blíðka teg aftur, harri mín,
tí vreiði upp angur vekur.«

49.

Olavur stendur á bunkanum,
talar til sínar menn:
»Hvør eigir hesi nógvu skip?
Eg kenni tey ikki enn.«

50.

Svaraði Torkil, kongins bróðir,
mælir av tungum inna:
»Dannemarks kongur og Svøríkis kongur
vilja tín deyða vinna.«

51.

»Ræddir eru danskir menn
mót Normonnum at ganga;
betri var teimum heima at sitið
tann fuglaflokk at fanga.«

52.

»Betur kunna svenskir menn
teir offurbollar strúka,
enn at nærkast okkum so,
at blóðugt svørð skal rúka.«

53.

Olavur gekk í lyfting upp,
ræður hann upp at hyggja:
»Hvør eigir hesi stóru skip,
við Ormins bakborð liggja?«

54.

Svaraði Herningur, kongins svágur,
letur so orðini falla:
»Tey eigir Eirikur Hákunsson;
hann ber ein yvir·allar.«

55.

Tí svaraði Olavur kongur,
frá man frættast víða:
»Skarpur verður Hildar leikur,
tá Normenn mót norskum stríða.«

56.

Svøríkis kongur mót Olavi legði
eina morgun-tíð;
tað var sum í bál at líta,
skeiðir dundu í.

57.

Høgdu og stungu Noregs menn
bæði við svørði og spjóti;
títt so fullu teir svensku menn,
sum grasið fýkur av gróti.

58.

Svøríkis kongur rópar hátt,
biður teir undan flýggja:
»Eg havi mist mítt mesta fólk;
tað voldi mær sorg at síggja.«

59.

Dannemarks kongur trokaði fram,
ætlaði sær at vinna;
Normenn tóku mót honum fast,
teir donsku menn at tynna.

60.

Roykur stóð til skýggja upp,
reytt var sund at síggja;
so var sagt, at danskir menn
teir máttu undan flýggja.

61.

Eirikur leggur mót »Ormi« fram
við bjørtum brandi í hendi.
»Ikki skal Olavur rósa av,
at eg snart frá honum vendi.«

62.

Løgdu teir knørr við knarrar-borð;
hvørgin vildi flýggja;
høvur og kroppar í havið tumla,
øðiligt var at síggja.

63.

Einar stendur í krappa-rúmi
við Tambar-buga, teir kalla;
hvørja ferð pílur av buga dreiv,
tá mátti ein maður falla.

64.

Einar spenti Tambar-buga;
pílurin streingin strongdi;
pílur fleyg yvir jarlins høvur,
róður-knappin sprongdi.

65.

Einar spenti á øðrum sinni,
ætlaði jarl at fella;
pílur fleyg millum arm og síðu;
einki var jarli at bella.

66.

Eirikur talar til Finn hin litla:
»Eg skal spyrja teg nakað;
hvør er hann, við skørpum skotum
ætlaði meg at raka?

67.

Til tað svaraði Finnur hin lítli
— blóðugar vóru hendur —:
»Tað er hasin stóri maður,
í krappa-rúmi stendur.«

68.

Jarlurin mælir á øðrum sinni:
»Tað vil eg tær ráða:
skjót tú handa stóra mann;
nú stendur mítt lív í váða.«

69.

Manninum kann eg einki gera,
tí hann er ikki feigur;
buga-streingin stilli eg á,
tí maðurin eydnu eigir.

70.

Einar spenti triðja sinni,
ætlaði jarl at raka;
tá brast strongur av stáli stinna;
í buganum tók at braka.

71.

Allir hoyrdu streingin springa;
kongurin seg forundrar:
»Hvat er tað í mínum skipi,
so ógviliga dundrar?

72.

Svaraði Einar Tambar-skelvir
— kastar buga sín —:
»Nú brast Noregi úr tínum hondum,
kongurin, harri mín.«

73.

»Í harrans hond mítt ríki stendur
og ikki í Tambar-buga;
tak tær ein av mínum bogum,
vita, hvat teir duga.«

74.

»Veikir eru kongins bugar,«
Einar ræður at svara;
»eg skal taka upp skjøld og svørð;
høgg skal eg ikki spara.«

75.

Enn stóð fólk í báðum stavnum,
man eg rætt um minnast;
syrgiligt var á miðjum skipi,
tí har tók fólk at tynnast.

76.

Eirikur sprakk á Ormin upp,
væl bar brand í hendi;
Herningur leyp úr lyfting niður,
aftur ímót honum vendi.

77.

Barđust teir á miðjum skipi,
vil eg frá tí greiða;
øvugur mátti jarlurin leypa
aftur á Jarnbard breiða.

78.

Jarlurin valdi sær reystar garpar;
fáir finnast slíkir;
snarliga aftur á Ormin sprakk;
tá mátti Herningur víkja.

79.

Úlvur reyði úr stavni leypur;
nú er stavnur eyður;
so fleyt blóð á Orminum,
at knørrurin sýndist reyður.

80.

Hart stóð stríð á miðjum skipi;
svørð mót skjøldum gella;
Úlvur og Einar, frægar kempur,
Eiriks garpar fella.

81.

Eirikur var á øðrum sinni
aftur á bunkan rikin;
tá sá hann, at stavnurin
á Orminum var tikin.

82.

Jarlurin mannar seg triðju ferð;
nú skal ikki dvína;
tá fell Úlvur og Herningur
við øllum dreingjum sínum.

83.

Kongurin rópar í lyftingini:
»Nú er tap í hendi;
leypið í havið, mínir menn!
her verður ei góður endi.«

84.

Kongurin leyp í havið út,
garpar eftir fylgdu;
kongins bróðir síðstur var;
teir gjørdu, sum kongurin vildi.

85.

Eirikur fekk á Ormin langa;
eingin annar kundi;
tók hann sjálvur róður í hond
og stýrdi honum frá sundi.

# Bróka táttur

Yrkt hevur

Hans Mikkjalsson í Leynum

Givið út hevur partafelagið »Fram«

Tórshavn
Prentsmiðja »Fram«s
1910

1. Gevið ljóð og lýðið á
og falli ei í fátt,
meðan eg gangi her upp á gólv
at kvøða bróka tátt.

Niðurlag:

Út at rógva fór Jóanis,
tað var ei til dans,
gitið man vera, meðan Kvívík stendur
flundrutak hans.

2. Jógvan vaknar í sínari song
morgum ein so snimma:
»Nú fýsur meg á sjógvin út,
eg vil ikki standa og spinna.«

3. Allar vekur hann bátsmenninar
undir Hellu lon,
seinast fór hann í húsið inn
hjá Jóanis Niklasson.

4. Tað var Jógvan Tummasson,
tekur til orða svá:
»Statt upp Jóanis Niklasson,
tak sjókappan uppá!«

5. Svaraði Jóanis Niklasson,
tí lítul var í honum dugur:
»Tað, eg fari í sjókappan,
tað er av lítlum huga!«

6. Jóanis setst uppundir seg,
títt við hondum pjakar,
rætt sum eggsjúk høna
runt um reirið reikar.

7. Hálva økt hann klæddi seg,
so er sagt í frá,
so fór hann í stovuna inn,
at grúgvuna læt hann stá.

8. Jóanis krevur sín morgunmat,
lágur er hann í beinum,
drittar hann í sínum veli
sum steinstólpa á steinum.

9. Kristin liggur í síni song,
hoyrir Jóanis gongur:
»Ger nú ikki eldsløkking,
tú hin grái drongur!«

10. Tað er Jóanis Niklasson,
tekur til orða svá:
»Eg rívi brand av orni út,
standist hvat av ið má!«

11. Morgunmatin í høgru,
og brandin í vinstru hond,
so gongur Jóanis Niklasson
niður til sjóarstrond.

12. Men tá ið hann kom í urina
oman
fekk hann veiðufall,
føturnar í vegrið upp,
og nakkin í helluna small.

13. So leikar teirra bátur á lunni
sum leysur knívur í skafti,
so var Jóanis í urðini kvikur
líkasum kúgv í hafti.

14. Draga teir bát eftir urðini oman
eftir fornum vana,
so var Jóanis í urðini kvikur
rætt sum dreivaður hani.

15. »Hevði eg nú haft ein taraleyp
at slett upp á mín nakka,
hentari arbeiði var mær tað
enn út á sjógv at flakka.«

16. Tí sigur Jóanis Niklasson
av so lítlum huga:
»Betur var í urðini
undir taraleypi at tuga!«

17. So kasta teir hann í eysrúmið
í bátin í stýriborð,
so róði Jóanis Niklasson
og talaði ikki eitt orð.

18. Rógva teir við bakkan suður,
besta mið man vera;
allir settust hellumenn
flundruagn at skera.

19. Allir teir, í bátinum vóru,
egndu fyri kalva,
utan Jóanis Niklasson,
hann egndi fyri seg sjálvan.

20. Tað er Jóanis Niklasson,
tekur til orða svá:
»Eg vil hava ein stóran krók,
sum eg kann líta á.

21. Eg vil hava ein sterkan krók,
uttan nakað tjak;
eg havi droymt ein dreym í nátt,
betýðir eitt ódnartak.«

22. Bindur nú stein og ongul á,
alt uppí ein vasa,
kastar síðani út fyri borð
og niður til botns at rasa.

23. Flundran kemur eftir botninum
við sínum maga svanga,
hon sær hesar fiskikrókar
sær fyri eygum hanga.

24. »Hetta munnu verða so raskir
menn,
sum hesar krókar draga,
komi eg til at taka teir,
teir verða mær at skaða.

25. Hetta munnu vera so raskir menn,
sum hesum krókum halda,
komi eg til at taka teir,
so komi eg mær í vanda.

26. Men tá ið hon kom at brókakróki,
fullvæl hon hann kendi:
»Hetta man vera eit ómenni,
sum heldur um henda enda.

27. Eg skal taka henda krók,
standist hvat av ið má!
Eg tori fáa gloypubita,
brókina oman á!«

28. Fyrsta takið, flundran tók,
fast hon á hann seig,
hendurnar út í sjógvin fóru,
búkur á stokki reið.

29. Annað takið, flundran tók,
fast hon á hann strongdi,
kvartali av vørruni
niður á bringu hongdi.

30. Jóanis liggur á stokkinum
og rópar av tungari neyð:
»Hjálp nú, Jógvan Tummasson,
hetta verður mín deyð!«

31. Jóanis liggur á stokkinum,
so man hans muður mæla:
»Hjálp mærJógvan Tummasson,
eg skal tær væl betala.

32. Fær tú ikki silvurpening
ella tess virði fult,
tak mína jørð í Mikinesi,
er betri enn reyðargull!

33. Tú tak mína jørð í Mikinesi,
innan og uttan fyri garðar!
Har hanga eingir lepar við,
utan Nilsi eitt túmark betala.

34. Hon føðrar bæði neyt og seyð,
ryssur og so hestar;
súlan úti í hólmanum
hon man vera tann besta.

35. Kóparnir undir landi liggja,
lundin flýgur í ring,
grásúlan í hólmanum
hon kann lýsi bringa.«

36. »Tá ið tú kemur á sjógvin út,
tá sýtur tú fyri eitt eiti,
betri kanst tú í urðini
undir taraleypi at teita.

37. Tá ið tu kemur á sjógvin út,
tá setst tú til at sukka;
betri kanst tú í urðini
undir taraleypi at knukka.«

38. Tað var Jógvan Tummasson,
snarliga hann sær vendi,
so var hann í hondum kvikur,
hann fekk í brókarenda.

39. Tveitti hann hann í eystrið inn,
tóktist fáa lætta,
glógva so eygur í hansara heysi
sum í nøkrum katti.

40. Jóanis liggur í rúminum,
glaður í hjartarøtur;
flundran var komin undir høgg,
áðren hann kom á føtur.

41. Jógvan dró ta flundru upp,
hann hin nýti drongur:
»Hoyr nú, Pætur Niklassson,
sit nú ikki longur!«

42. Pætur treiv eftir sóknarjarni,
aftur eftir báti gongur:
»Hav nú kleppin til reiðar,
tú hin grái drongur!«

43. Fyrsta høgg var høggið væl,
tað høgdi hann Pætur;
Jóanis skuldi hakka til,
tá kom kleppur flatur.

44. Tóku teir flundru í bátin inn,
í hvørjum spreki knarkar.
Jóanis hann fekk sporl um heys,
so hann feyk aftur í barka.

45. Tað er Jóanis Niklasson,
strýkur sær um ennið:
»Skaðafiskur vart tú mær
í begynnilsi og enda!«

46. Jóanis tekur sín telgjumudd,
stingur í kalvamønu:
»Fyrr tá vildi tú deyða meg,
nú skal eg tær løna.«

47. »Flundrurnar úti um túgvurnar,
tær eru ikki mjúkar at strúka,
hvør, sum kemur í ferð við tær,
hann títt má lívið lúka.

48. Saktans høvum vær leingi her
úti á sjónum hingið,
førum nú aftur til landana,
við tí vær høvum fingið.«

49. Kvøðið havi eg kvæðið mítt,
aftur man eg venda,
Hetta kalla vit Brókakvæði,
nú er táttur á enda.

(Eftir Svabo.)



# Kvíviks táttur

Yrkt hevur

Janus við Gjónna.

(í fyrra parti av 19. øld).

Givið út hevur partafelagið »Fram«.

Tórshavn
Prentsmiðja »Fram«s
1910.

Frá Kvívík hoyrdist sjongur, —
slíkt hoyrist ikki longur, —
um stóra hundafall,
tá ið Símun stóð í stríði
mót' »Kertustubbum« blíðu
alt um sín gamla hjall.
Hundar mundu tvøst úr hjalli stjæla,
Símun svór, teir skuldu tað betala,
ella skuldi hann steina, stinga og kvæla,
ikki ein hundur eftir í staðnum gala.

Tann kroysan, Símun átti,
av armóð mndi dátti,
tað bæði skjótt og brátt.
Tann halastutti »Pennur«,
í Kvíkstúni rennur,
hann brýtur har hvørja nátt.
Rimar hann frá hjalli mundi slíta,
syllur av um tvørar mundi bíta,
langan veg í runutúnið grýta,
mangan feitan bitan fekk at nýta.

Hann svór, hann skuldi tað endra,
hann sprakk so upp at tendra
og birtur í koluskarð;
hann tekur troyggjupjøkar
og gamlar buksubrøkur
og dregur uppá sítt lær.
Báðar mundi hann tøtlingarnar klæða,
sum aðrir menn, ið skøða seg burtur í haga,
leyp so út í dyrnar til at kaga,
hoyrdi har hund í hjalli tvøsti gnaga.

Tá hundur var lagstur at gnaga,
sprakk Símun út at kaga,
hann sprakk á ytstu gátt:
»Eg man so løgið hoyra
við mínum stóra oyra
slíkt spøkjarí í nátt.
Tað man forvíst einki annað spøkjarí vera,
enn tann »Halastutti« í hjallinum man regera;
alt, eg eigi, man hann nú fortera,
nú skal ilt av einumhvørjum verða!«

Símun, til ilsku snúgvin,
til ferðar var hann búgvin,
at tinna hundsins lív.
Hann leitar í hvørjari smáttu
sum ketta eftir rottu
at finna sær ein knív.
Tilsíðst so mundi hann tálgamuddin finna,
ætlaði harvið hundsins lív at vinna,
leyp so av sínum ónda og arga sinni,
at stinga hundin, um hann var harinni.

»Í nátt skal eg hann knípa,
við báðum hondum grípa
og seta hann í mín hjall;
við sterkum bondum røra,
for sýslumannin føra
og klaga tann arga træll.
Frá sýslumanni til fútan skulu vit ganga,
frá fútanum til amtmannin tann langa;
hann skal fella dómin tann hin stranga,
tá skal mangur í Kvívík halla vanga!«

So illa mundi til ganga,
tann »Halastutta« at fanga.
sum lá og gnagaði tvøst.
Tá Símun skuldi springa,
tann »Halastutta« at stinga,
tá datt hann í ein køst.
Illani var hann tá til sins forvissa,
spik og tvøst tað mundi hann forlissa,
tálgamuddin úr hondini mundi hann missa,
sprakk og gav sær ikki tíð at pissa.

Frá Kvívík Símun strýkur,
hann yvir til Leynar fýkur,
hann ger so mangt eitt slør;
áir sær hann renna,
men ei hann kundi kenna
ta røttu Skælings jørð.
Tí man Símun yvir til Leynar halda,
tala vildi hann við tann Mikkjal balda,
settur av kongsins monnum til at valda
Leynargarð, sum seyðin bør at halda.

Mikkjal bóndi blundar:
»Tú klagar so hart 'þá hundar,
tað er bedrøviligt;
tú skalt teir oyðileggja
og dygt við trøum sleggja,
so verður tú teir kvitt.
Navnið títt er víða gitið við orðum
rætt sum rodni Róland var í forðum,
stíg tú teg í teirra kempusporum,
smíða tær Dýrindal úr krambæborðum!«

Mikkjal bóndi blíði
ei visti av hunda stríði,
hann Símuni vísti leið;
so fast sum kettir klóra
við sínum fóti stóra
um Leynargarð hann steig.
Snarliga hann um Stallar mundi fjakka,
grulvaði rætt sum barn upp fyri bakka:
»Hetta havi eg Mikkjal fyri at takka,
hann vísti mær leið og vildi við meg snakka.«

Billu-Símun stendur,
hann sær mót' Skæling vendur,
hann sær seg runt um kring.
Fannir sær hann glansa
og Skælings-arnar dansa
hagar runt í ring.
Angur mundi Billu-Símun raka:
»Hví mundi slík forsintheit meg betaka?
»Kertustubbar« havi eg forsaka,
á Skælingi við grúgvustein meg baka.«

Hans skalli tók at slangra:
»Nú havi eg at angra,
eg havi at angra nógv:
tað, eg í bóli gjørdi,
tá prestur kýrnar førdi
suður um sigru gjógv.
Kýrnar uppi í Vatnsdal' mundu drála,
dúgliga mundi »Kertustubbar« skrála,
eg mær eftir í bóli mundi drála, —
eg vildi ikki býtt ta løtuna fyri ein dála.

Teir Vestmenningar sógu
tá vit í bóli lógu
í besta majestát;
sum vit har mundu liggja,
tá var mær upp at hyggja,
og tá sá eg ein bát.
Tá sá eg, at eg var ganska fokin,
hevði hon verið fyrr av búki strokin;
eg sprakk upp so nakkalangur og hokin,
hon lá eftir so kyrnufløt og snokin.

Tvey hjún í Kvívík búðu,
sær áttu døtur prúðu,
hin eldra hógaði mær.
Við mær í bóli gisti,
so fáur av tí visti,
so vinalig hon var.
Hevði eg nú verið nakað ungur,
men ektastandurin gerst mær altfor tungur;
nú vaksa ellisrukkur og ellisbungur,
samansnert er alt sum gamal pungur.«

Tann angur brátt fekk enda,
so sigir vísan henda,
so snart hann skundaði sær
tann mannin upp at leita,
sum Hanus mundi eita
og áttti Skælingsgarð.
At klaga sína neyð um Kvívíks hundar,
tí teir høvdu bitið kroysuna til grundar;
hann svór, hann skuldi kippa rætt sum lundar
Kvívíkskingar og allar teirra hundar.

»Hoyrið, tit Skælings bóndir,
nú eri eg vorðin óndur,
tit leggi mær bróðurráð
alt um teir djevils hundar,
sum bíta mína kroys' til grundar,
og teir av døgum fá.
So ringir munnu »Kertustubbar« vera,
hundarnar lata teir tvøstið burtur bera,
eg royndi í nátt at steina, stinga og skera;
eg datt í ein køst og mátti so lata vera.

Eg haldi meg til Heina
hann vísur mær vegin beina,
at brúka mín tolgakním
og Dýrindalin harða,
sum Mikkjal mundi meg læra
at taka teirra lív.
Hundarnir inn í kroysuna munnu smúgva,
so listuliga seg innum dyrnar snúgva,
tað fær ikki hingið í róligheit ein húgva,
eg kann ikki blant teir búrhundarnar búgva.«

Súsanna situr á stabba:
»Tú gakk tær inn til abba
og bið hann leggja tær ráð!
á hesum sama sinni
lat Janus vera inni
og ommu mína hjá.
Janus sigir: tú skalt stríðið vinna,
bið hann smíða tær Dýrindalin stinna;
harvið skalt tú Kvíviks hundar tinna,
lat so »Kertustubbar« seg besinna.«

Tey ráð sum Símun fylgdi,
alt gekk nú sum hann vildi,
hann frið av øllum fekk;
nú hvørki hundur, ei kattur,
ið Símun rørdi aftur,
so friðaligur hann gekk.
Nú kann Símun væl í friðum liva,
fyrr á sinni ofta mundi hann tiva,
býr við Hús og Mark og so við Kliva. —
Nú er vísan endað til at skriva.

